RESEARCH PARKS

INTERNATIONAL JOURNAL ON HUMAN COMPUTING STUDIES

https://journals.researchparks.org/index.php/IJHCS e-ISSN: 2615-8159 | p-ISSN: 2615-1898

Volume: 04 Issue: 6 | Jun 2022

# Raqamli Iqtisodiyotning O'zbekistonda Ko'rsatayotgan Ijobiy Tomonlari

***Davronov Qilichbek Firdavs o'g'li***

Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti talabasi

---------------------------------------------------------------***-----------------------------------------------------------

**Annotatsiya:** Raqamli iqtisodiyot hozirgi mavjud sohalarning yarmidan ko'prog'ida beqiyos o'zgarishlar keltirib chiqarishi ta'kidlanmoqda. Jumladan, Jahon banki ekspertlari fikricha, tezkor internetdan foydalanuvchilar sonining 10 foizga ko'payishi milliy iqtisodiyotlar yalpi hajmini har yili o'rtacha 0,4-1,4 foizga oshirish imkonini beradi.

**Kalit so'zlar:** Raqamli iqtisodiyot, yalpi ichki mahsulot, rivojlanish strategiyasi, xizmat ko'rsatish, raqamlashtirish.

Dunyoda raqamli iqtisodiyot o'sishining sur'atlari yiliga deyarli 20 foizni tashkil etmoqda. Taraqqiy etgan davlatlarda raqamli iqtisodiyotning yalpi ichki mahsulotdagi ulushi 7 foizga yetgan. Ular hozirning o'zida raqamli iqtisodiyotning joriy qilinishidan juda katta naf ko'rishmoqda.

Xususan, Amerika Qo'shma Shtatlari yiliga 400 milliard AQSh dollaridan ko'proq raqamli xizmatlarni eksport qilmoqda. Mazkur davlat yalpi ichki mahsulotining 5 foizidan ko'prog'i bevosita internet va axborot-telekommunikatsiya texnologiyalari bilan bog'liq sohalarga to'g'ri keladi.

2025 yilgacha AQSh sanoatni raqamlashtirishdan qo'shimcha 20 trln. dollar daromad olishi kutilmoqda. Bunday iqtisodiy samaradorlik, ayniqsa iste'mol tovarlari ishlab chiqarish (10,3 trln. dollar), avtomobil sanoati (3,8 trln. dollar) va logistikada (3,9 trln. dollar) yuqori bo'lishi ta'kidlanmoqda[3].

Turli tadqiqotlar natijalari bo'yicha raqamli iqtisodiyotning dunyo iqtisodiyotidagi salmog'i 4,5 foizdan 15,5 foizgachani tashkil etadi. Jahon axborot-kommunikatsiya texnologiyalari sektorida yaratilayotgan qo'shilgan qiymatning deyarli 40 foizi va blokcheyn texnologiyalari bilan bog'liq patentlarning 75 foizi Amerika Qo'shma Shtatlari va Xitoy Xalq Respublikasi xissasiga to'g'ri keladi.

Mamlakatimiz Prezidenti Sh.M. Mirziyoevning 2020 yil 13 fevral kuni axborot texnologiyalarini rivojlantirishga bag'ishlangan tadbirda keltirgan statistik ma'lumotlariga muvofiq AQShda raqamli iqtisodiyotning yalpi ichki mahsulotdagi ulushi 10,9 foiz, Xitoyda 10 foiz, Hindistonda 5,5 foizni tashkil etadi. O'zbekistonda bu ko'rsatkich 2 foizdan ham oshmaydi.

Raqamlashtirishning ahamiyati va ta'sirini qanchalik ortib borayotganligini baholash uchun so'nggi o'n yillikdagi bir nechta yirik texnologik kompaniyalar va raqamli platformalarning jahon bozoridagi kapitallarining ulushini ko'rish kifoya. Xususan, BMTning savdo va rivojlanish konferensiyasi ma'lumotlarida qayd etilganidek, bu ko'rsatkich 2009 yilda 16 foizni tashkil etgan bo'lsa, 2018 yilning oxiriga kelib 56 foizga yetgan.

Dunyo hamjamiyatida ro'y berayotgan bunday jadal o'zgarishlar va raqobatning keskinlashuvi jarayonida innovatsiyalar va raqamli texnologiyalarni keng joriy etmasdan turib, yaqin va uzoq kelajakda mamlakatimiz iqtisodiyotini barqaror rivojlantirish, uning raqobatdoshligini ta'minlay olmasligimiz ayni haqiqat bo'lib, bu esa, o'z navbatida, ilmiy va amaliy harakatlarni kuchaytirishni talab etadi.

RESEARCH PARKS
INTERNATIONAL JOURNAL ON HUMAN COMPUTING STUDIES
https://journals.researchparks.org/index.php/IJHCS e-ISSN: 2615-8159 | p-ISSN: 2615-1898
Volume: 04 Issue: 6 | Jun 2022

Bu borada, so'nggi yillarda milliy iqtisodiyotimizni tubdan modernizatsiya qilish bo'yicha olib borilayotgan keng qamrovli islohotlar doirasida mamlakatimiz ijtimoiy-iqtisodiy hayoti va davlat boshqaruvi tizimiga raqamli texnologiyalarni joriy etish borasida qator chora-tadbirlar amalga oshirildi.

Xususan, O'zbekiston Respublikasi Prezidentining "O'zbekiston Respublikasida raqamli iqtisodiyotni rivojlantirish chora-tadbirlari to'g'risida"gi 2018 yil 3 iyuldagi PQ-3832-sonli qarori qabul qilinishi raqamli iqtisodiyotni rivojlantirishda muhim qadam bo'lib, mamlakatimizda raqamli iqtisodiyotni yanada rivojlantirish bo'yicha quyidagilarni nazarda tutuvchi eng muhim vazifalar belgilab berildi:

- investitsiyaviy va tadbirkorlik faoliyatining turli shakllarini diversifikatsiya qilish uchun kripto-aktivlar aylanmasi sohasidagi faoliyatni, jumladan mayning, smart-kontrakt, konsalting, emissiya, ayirboshlash, saqlash, taqsimlash, boshqarish, sug'urtalash, kraud-fanding (jamoaviy moliyalashtirish) texnologiyalarini joriy etish;
- blokcheyn texnologiyalarini ishlab chiqish va ulardan foydalanish sohasida zamonaviy axborot-kommunikatsiya texnologiyalarini yaxshi tushunadigan, amaliy ish ko'nikmalariga ega malakali kadrlarni tayyorlash, shuningdek, yuqori malakali xorijlik mutaxassislarni jalb qilish; kripto-aktivlar bo'yicha faoliyat va "blokcheyn" texnologiyalari sohasida xalqaro va xorijiy tashkilotlar bilan hamkorlikni har tomonlama rivojlantirish, shuningdek, ilg'or xorijiy tajribani hisobga olgan holda zarur huquqiy bazani yaratish;
- raqamli iqtisodiyotni yanada rivojlantirish uchun innovatsion g'oyalar, texnologiyalar va ishlanmalarni joriy etish sohasida davlat organlari va tadbirkorlik sub'ektlarining yaqin hamkorligini ta'minlash[1].

Chunonchi, mamlakatimizda "Elektron hukumat" tizimini joriy etish raqamli iqtisodiyotni rivojlantirishning ajralmas tarkibiy qismi bo'lib, uning asosiy maqsadi ma'muriy tartib va taomillardan o'tishni soddalashtirish, aholi turmush sifatini oshirish, investitsiya va ishbilarmonlik muhitini yaxshilashga qaratilgan.

Belgilab olingan asosiy vazifalar ijrosini amalga oshirish, shuningdek, mamlakatimizda raqamli jamiyat rivojlanishi, aholi va tadbirkorlar uchun qulay imkoniyatlar yaratish, byurokratik to'siqlar va korrupsiyaviy omillardan holi samarali va ochiq davlat boshqaruvi tizimini rivojlantirish borasida ko'zlangan maqsadga erishish uchun bugungi kunda iqtisodiyotning barcha sohalarini raqamli texnologiyalar asosida yangilashni nazarda tutadigan "raqamli iqtisodiyot" milliy konsepsiyasini ishlab chiqilayotgan bo'lib, aynan raqamli iqtisodiyotni rivojlantirish orqali yalpi ichki mahsulot hajmini qo'shimcha 30 foizga o'stirish imkoni yaratilishi kutilmoqda.

Mamlakatimizda ilm-fanni yanada ravnaq toptirish, yoshlarimizni chuqur bilim, yuksak ma'naviyat va madaniyat egasi etib tarbiyalash, raqobatbardosh iqtisodiyotni shakllantirish borasida boshlagan ishlarimizni jadal davom ettirish maqsadida O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M. Mirziyoyevning 2020 yil 24 yanvardagi Oliy Majlisga yo'llagan Murojaatnomasida 2020 yilga "Ilm, ma'rifat va raqamli iqtisodiyotni rivojlantirish yili" deb nom berish taklifi ilgari surilishi tom ma'noda O'zbekiston hayotida global taraqqiyotga hamohang ravishda tarixiy burilish davri boshlanganini tasdiqladi[2].

Jahon iqtisodiyotining globallashuvi va texnologik rivojlanish sharoitida O'zbekistonning iqtisodiy rivojlanishini raqamli iqtisodiyotsiz tasavvur qilish qiyin.

[1] O'zbekiston Respublikasida raqamli iqtisodiyotni rivojlantirish chora-tadbirlari to'g'risida O'zbekiston Respublikasi Prezidentining PQ-3832 03.07.2018 qarori.

INTERNATIONAL JOURNAL ON HUMAN COMPUTING STUDIES
https://journals.researchparks.org/index.php/IJHCS e-ISSN: 2615-8159 | p-ISSN: 2615-1898
Volume: 04 Issue: 6 | Jun 2022




**1-rasm. 2020 yil dastlabki natijalar: O‘zbekiston iqtisodiyoti turli xil ta’sirlarga barqarorligi[2].**

Davlat statistika qo‘mitasining dastlabki ma’lumotlariga ko‘ra, yalpi ichki mahsulot yanvar-dekabr oylarida 1,6 foizga o‘sdi va 580,2 trln. so‘mni tashkil etdi.

Joriy yil dastlabki 3 chorak yakunlari bo‘yicha iqtisodiyot mo‘’tadil darajada o‘sishda (0,4%) davom etgan bo‘lsada, 4-chorakda iqtisodiyotning aksariyat tarmoqlari normal faoliyatiga qaytish ishlab chiqarish faolligini oshirishga imkon berdi.

Pandemiya qo‘shni mamlakatlar va asosiy savdo hamkor davlatlarda iqtisodiy rivojlanishga ham katta ta’sir ko‘rsatdi. Yil yakunlari bo‘yicha Qozog‘iston YaIM o‘sishi 2019 yildagi 4,5 foiz o‘sish bilan taqqoslaganda, 2,6 foizga kamaydi. Rossiyada yillik YaIMning pasayishi 3,8 foizga baholandi. Qirg‘iziston YaIM 2020 yil yanvar-dekabrda 8,6 foizga kamaydi. Shu bilan birga, Xitoy iqtisodiyoti 2,3 foizga o‘sdi. Biroq, ushbu o‘sish darajasi so‘nggi 45 yildagi eng kichik ko‘rsatkich hisoblanadi.

O‘zbekistonda inflyasiya darajasi pasayishda davom etmoqda. Iste’mol narxlarining yillik o‘sish sur’ati 2019 yil dekabrga nisbatan 11,1%ni tashkil etdi. 2019 yilda ushbu ko‘rsatkich 15,2% bo‘lgan.

[2] https://review.uz/uz/post/itogi-2020-goda-uzbekskaya-ekonomika-demonstriruet-ustoychivost-k-shokam

https://journals.researchparks.org/index.php/IJHCS e-ISSN: 2615-8159 | p-ISSN: 2615-1898
Volume: 04 Issue: 6 | Jun 2022

O‘tgan yil bilan taqqoslaganda narxlar o‘sishining sekinlashishi oziq-ovqat, nooziq-ovqat tovarlar va xizmatlarda qayd etildi. Bunda, inflyasiyaning asosiy drayveri hali ham oziq-ovqat narxlari oshishi (15,3%) bo‘lib qolmoqda (2019 yilda ushbu ko‘rsatkich 18,6% bo‘lgan).

Pandemiyaning sezilarli oqibatlaridan biri investitsiya faolligining pasayib ketishi bo‘ldi. Asosiy kapitalga qo‘yilgan investitsiyalar hajmi 8,2%ga kamaydi. Shu bilan birga, ta’kidlash lozimki, pasayish markazlashgan investitsiyalarning deyarli 35%ga, xususan, byudjet mablag‘laridan investitsiyalarning 33,6%ga va hukumat tomonidan kafolatlangan xorijiy investitsiyalar va kreditlarning 28%ga kamayishi hisobiga qayd etildi. Markazlashmagan manbalardan investitsiyalar hajmi, aksincha, joriy yil yakuni bo‘yicha 2%ga o‘sdi. Ushbu o‘sish asosan korxonalar mablag‘laridan qilingan investitsiyalarning 11,2%ga o‘sishi hisobiga to‘g‘ri keldi.

**References**

1. Abdurakhmanova, G., Shayusupova, N., Irmatova, A., & Rustamov, D. (2020). The role of the digital economy in the development of the human capital market. Архив научных исследований, (25).
2. Rustamov, D. J. (2020). THE ROLE OF EXPORT POTENTIAL IN ATTRACTING FOREIGN INVESTMENT. Экономика и социум, (3), 103-104.
3. https://www.unido.org/stories/coronavirus-economic-impact
4. GmbH Finanzen net. ‘There is no escape’: Stocks, oil, and bitcoin plunge as US lawmakers fight over coronavirus rescue package | Markets Insider [Internet]. markets.businessinsider.com. [cited 2020 Mar 23]. Available from: https://markets.businessinsider.com/news/stocks/no-escape-stocks-oil-bitcoinplunge-senate-argues-coronavirus-bill-2020-3-1029021850
5. Rustamov, D. J. (2020). WAYS OF IMPROVING OF ATTRACTION FOREIGN INVESTMENTS IN THE ECONOMY OF THE REPUBLIC OF UZBEKISTAN. Экономика и социум, (2), 52-58.
6. Jamshido'g'li, R. D., RakhmonjonZokirjono'g'li, O., & Kholdorovna, R. F. (2020). Changes in market relations in the period of market economy and their classification. South Asian Journal of Marketing & Management Research, 10(4), 120-129.
7. Rustamov, D. (2019). STAGES OF BUDGET SYSTEM AND BUDGET RELATIONS IN THE REPUBLIC OF UZBEKISTAN. Студенческий вестник, (36-2), 73-75.
8. Rustamov, D. J. (2019). THE ROLE OF INVESTMENT IN SMALL BUSINESS AND PRIVATE ENTREPRENEURSHIP. Столица Науки, 29.
9. Samatov R., Rustamov D. Financial support of small and medium business: world experience. Economic Review. - Tashkent,
10. Tadjibaeva D.A., Muminov I.O. Microfinance: A Guide for Microfinance Institutions. - T .: 2009